**“Аскердик-дарыгердик комиссия тарабынан жарандарды медициналык күбөлөндүрүү” мамлекеттик кызмат көрсөтүү боюнча Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин административдик регламентин бекитүү жөнүндө” Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин буйругунун долбооруна**

**НЕГИЗДЕМЕ – МААЛЫМ КАТ**

**1. Максаты жана милдети**

Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин сунушталган буйругунун долбоорунун максаты жана милдети болуп, мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн стандартын кайра кароого байланыштуу, ошондой эле көрсөтүлүүчү мамлекеттик кызматтын сапатын жогорулатуу максатында, “Аскердик-дарыгердик комиссия тарабынан жарандарды медициналык күбөлөндүрүү” мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн административдик регламентин бекитүү болуп саналат.

**2. Баяндоо бөлүгү**

Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2014-жылдын 3-июнундагы № 303 токтому менен бекитилген, мамлекеттик органдар, алардын түзүмдүк бөлүнүштөрү жана ведомстволук мекемелери тарабынан жеке жана юридикалык жактарга берилүүчү мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн стандарттарынын IX “Медициналык кызматтар” бөлүгүн ишке ашыруу максатында,Кыргыз Республикасынын Ички иштер министрлигинин 2020-жылдын 3-февралындагы № 82 “Аскердик-дарыгердик комиссия тарабынан жарандарды медициналык күбөлөндүрүү” мамлекеттик кызмат көрсөтүү боюнча административдик регламентин бекитүү жөнүндө” буйругу иштелип чыккан.

Мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн көрсөтүлгөн стандарты Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2014-жылдын 3-июнундагы № 303 “Мамлекеттик органдар, алардын түзүмдүк бөлүнүштөрү жана ведомстволук мекемелери тарабынан жеке жана юридикалык жактарга берилүүчү мамлекеттик кызмат көрсөтүүлөрдүн стандарттарын бекитүү жөнүндө” токтомуна өзгөртүүлөрдү киргизүү тууралуу” Кыргыз Республикасынын Министрлер Кабинетинин 2023-жылдын 24-январындагы № 34 токтому менен кайра каралды. Ушуга байланыштуу, Кыргыз Республикасынын ИИМдин 2020-жылдын 3-февралындагы № 82 буйругу менен бекитилген

“Аскердик-дарыгердик комиссия тарабынан жарандарды медициналык күбөлөндүрүү” мамлекеттик кызмат көрсөтүү боюнча административдик регламенттин жол-жоболорун ылайык келтирүү зарылчылыгы келип чыкты.

“Аскердик-дарыгердик комиссия тарабынан жарандарды медициналык күбөлөндүрүү” мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн административдик регламентинин ушул долбоору Кыргыз Республикасынын Министрлер Кабинетинин 2023-жылдын 3-мартындагы № 115 “Кыргыз Республикасынын Министрлер Кабинетинин айрым ченем жаратуу ыйгарым укуктарын мамлекеттик органдарга жана жергиликтүү өз алдынча башкаруунун аткаруу органдарына өткөрүп берүү жөнүндө” токтомуна ылайыкиштелип чыккан.

Мындан тышкары, Кыргыз Республикасынын ИИМдин мамлекеттик кызмат көрсөтүүнүн сунушталган административдик регламенти Кыргыз Республикасынын Өкмөтүнүн 2018-жылдын 16-январындагы № 26 токтому менен бекитилген мамлекеттик жана муниципалдык кызмат көрсөтүүлөрдүн административдик регламенттерин иштеп чыгуу жана оптималдаштыруу тартиби жөнүндө Жободо баяндалган талаптарга ылайык келет.

**3. Мүмкүн болуучу социалдык, экономикалык, укуктук, укук коргоочулук, гендердик, экологиялык, коррупциялык кесепеттердин болжолу**

Сунушталган буйруктун долбоорун кабыл алуу терс социалдык, экономикалык, укуктук, укук коргоочулук, гендердик, экологиялык, ошондой эле коррупциялык кесепеттерге алып келбейт.

**4. Коомдук талкуулоонун жыйынтыктары жөнүндө маалымат**Сунушталган буйруктун долбоору “Кыргыз Республикасынын ченемдик укуктук актылары жөнүндө” Кыргыз Республикасынын Мыйзамынын 22-беренесине ылайык, коомдук талкууну уюштуруу максатында “____” _______2023-жылы ченемдик укуктук актылардын долбоорлорун коомдук талкуулоонун Бирдиктүү порталына жайгаштырылган.

**5. Долбоордун Кыргыз Республикасынын мыйзамдарына ылайык келүүсүнүн талдоосу**

Сунушталган буйруктун долбоору колдонуудагы мыйзамдардын ченемдерине, ошондой эле Кыргыз Республикасы катышуучуболуп саналган, белгиленген тартипте күчүнө кирген эл аралык келишимдерге каршы келбейт.

**6. Каржылоо булактары жана зарылчылыктары жөнүндө маалымат**

Сунушталган буйруктун долбоору республикалык бюджеттен кошумча финансылык чыгымдарды талап кылбайт.

**7. Регулятивдик таасир этүү талдоосу жөнүндө маалымат**

Сунушталган буйруктун долбоору ишкердик ишмердүүлүктү жөнгө салууга багытталбагандыктан, регулятивдик таасир этүү талдоого жатпайт.

**Кыргыз Республикасынын**
**Ички иштер министри У.О.Ниязбеков**